Sa seach min RANULF fleande jeijen
Op VORTIGERNUS ruwterbuwn, '
Mei 't gleone swird it folk uwtfeijen
In wijld foartraepjen lanse gruwn.

Held HORSE moedgreat knerseltoakjet;
Mar wijkjet spijtfol in hert-brekk'. —
De greate VORTIGERN rysboskjet
In stjoert wanhoapig 't hors oerbek. —

Doch fenne *Wulfcragg's* beam-schead heagtme,
Allijk ien twierrewijn dolroan,
Grypp't HENGIST fjoerig ijnne leagtme
De ruwterbuwn fen efter oan. —

Allijk ijn see ien hirdstien-klippe
De kraft fenn' stoarmfleag set to loar,
Sa stiet eak, schien sijn bloed moat drippe
Fenn' holle, ROBBERT, RANULFS broar,

As Hengist him mei' speetse buwkjet,
Dat rju sijn stielen helme splijt,
Mar deartroch jiett' sijn moed oanstuwkjet. —
Hy driljet kræftig, fol fen spijt

Sijn speetse, om dokken uwnk to wrekjen;
Eak Hengist swaeit wer great fen moed
Sijn deiark. — Beide speetsen brekje
In, lijk as wijlde djier forwoed,

Gean Hengst in Robbert 't kamp besljuechtjen
Mei 't gleone swird de schie onttein.
Hja girsje, wraegselje, hja fjuechtje,
Duwkbuwgje, wrotje sonder ein.

Mar Hengist, om it kamp to winnen,
Stjoert ringen 't hors lofts, rjuechts, oerbek,
Kleaut Robbert, dy him nei komt rinnen,
Troch leas berie mei 't swird de nek.

Held RANULF folgjet jiette oergrijmme
De Britsce ruwters op ien troi.
Hwa 't hy mar reitst, wirdt eak trogflijmme
In falt as deadsforwonne proai.

Schien VORTIGERN him wil bravearje
In teamje dos sijn wijlde feart,
De ruwters flean, hy kin 't net klearje,
Om 't RANULF 't al fornielt, fordeart. —

Dear kaem ien ruwterbuwn, as fleande,
To holp fen greate VORTIGERN
In haldt de wijlde Scotten steande:
't Wier 't puwk fen FRISO's dappre bern.

Ien ranke moaije ridder blinkjet
Fier boppe d' oare ruwters uwt.
Hja flean foaruwt, as hy mar winkjet
In folgje ringen op sijn luwd.

Sijn stielen harnask glanz't in gloarjet
 Of 't inkel klinkklear sulver wier
In as hy 't reppe hijnzer spoarjet,
 Dan brinsgjet, ljeapt it fluwg in fier.

Sijn eagen, djiep ijnn' helm bemomme,
 Oerschoagje heine in fier it lân.
Fenn' helm waeit, wijt as snie, ien plomme;
 t Swird blix'met ijn sijn feste hân.

Hy fljuecht troch Britsce oarlogsraeijen,
 Den lofts, den rjuechts, allijk ien sweal,
Oanhisjet hjar troch drijgjen, flaeijen,
 Onttjocht de Scot sijn seinepreal.

Mar oan in oan ijn strijd uwtlitten
 In hiet foartoarst nei greater buwt,
Forfolgjet RANULF 't haed der Britten,
 In daegjet him to 'n kampstrijd uwt.

't Gefjuecht op libben, of op stjearren
  Giet oan mei dijvels kræft in fjoer.
De speetsen snorje to fordearren
  Oan beide ich uwt ien sterke kloer.

Dear tomm'let uwt it seal forbolge
  Held Vortigernus ijn it sân
In Ranulf, om sijn fynn' to dolgen,
  Swaeit rju de deidolk ijn sijn hân.

Mar foar't hy fen it hors koe springe,
  Roan op him ta mei 'n fleande troai
De Friesce ridder, buwtst him ringen,
  Forjeit him fen sijn greate proai.

Dy schanne koe nin Ranulf dilde,
  Dat him ien fynn' sijn buwt ontluwkk't.
Hy balke toarnegrijmme in drilde
  Sijn speets. De Friesce ridder duwkk't.

Lit kloek de spects oer' holle rinne, —
  Bestoarmt sijn fynn — sijkk't red ien schird —
In boarjet troch it harnask hinne
  IJn 't hert fen RANULF 't flamjend swird.

Lijk as ien rots, aef getten moerwirk,
  Dat troch nin stoarm aef hammir falt,
IJn 't ein troch kruwdmijns kræftig fjoerwirk
  IJn 't hert forniele, ijn stikken spjealt:

Sa foel eak einling, 't hert trochboare,
  De greate Scotsce Kening del.
Sijn fal wier jiett' fol rom in gloare
  In daverdroanjet luwd in skel.

Sijn eag besjiet. — De leste slomme
  Bekripp't sijn grouwe roasme ljea;
It bloed wirdt ijn sijn borst forklomme,
  Hy rest ijnne earmen fenne dea.

Sijn fjuechtbuwn stiet, lijk aeft er droagjet,
Fol smert om RAWULF, as hy stoar;
De ridder, dy him dollei, schoagjet
Meilyig op him as in broar.

Ien sucht ontsluwpt sijn edel herte
As dokken greate held forwijll't;
Sijn ijnborst blet troch sæfte smerte;
Hy snikjet as ien faemmenbijld.

Mar de oarlogswaepneklang foardoavjet
De mijlde stimme fen natuwr.
Ien fjuechtwinst seine- in romfol toavjet
De Friesce ridder ijn disse uwr. —

De Scotten, fen hjearm haed forlitten,
Slean fol fortwijvling ruwn ijn 't buwn
Mei swird in knodse jiett' tjinn' Britten;
Mar mestje mei ein bloed de gruwn.

De schiene Friesce ridder kringjet
Sijn folk in fljuecht hjar ijnne tuwt,
Wijlst HENGIST hjar fen efter ringjet
In makket to ien werleas buwt.

Lijk as, troch jeijers list besletten
IJn 't naauw, ien oaljefantenbuwn,
Mei schomme in stjearrenswit oergetten,
Oerwjeald dolplofjet oppe gruwn. (*)

Net oars wirdt eak de fjuechtbuwn finsen,
Aef troch it swird fordijlge as wjoed.
Ien inkle hie de dead ontginsen
In swomjet trogge Kalderfloed.

---

(*) Mijn lezzers witte dat de jeijers de wijlde oaljefanten uwt it fjild ijnne boscen drieuwe, to dat hja ijn 't lest twisschen twa raeijen pealwirk, dy naauwer in naauwer wirde, lijk as ijnne fuwke finsen binne.

De strijd is dien. — De Britten komme
  Forhuwgge ijn seinepreal wer t' huws.
De lânst struy't oeral struwk in blommen
  In friss'ljet kransen bye ruws.

Oer berge, fjild in heide hinne
  Heart min ijn 't ruwn mei'n wjuekte foet
De freugdemie loftoetjend rinnen
  Fen Friesce ridders heldenmoed.

---

't Is feestdei! — Scelle bijkers klinkje
  Oan 't greatsce hoaf fen Vortigern;
IJn freugd uwtlitten, bortsje, drinkje
  De Brit in Sax mei Friso's bern.

Mar, dy de Scotsce kræft hie britsen,
  De ridder wier op 't feestmiel naet;
Hy fleag to hors, mei stof beditsen,
  Nei fjuechtwinst lans ien iensom paed.

Doch onder 't frolijk lilljen, ealjen,
Ropp't VORTIGERNUS ijn it ein:
« Romroft'ge HENGST, wy seineprealje;
« In hawwe 't Scotsce folk forslein.

« Nei wirddy sil 'k jon holp beleanje,
« Brittaenje wier foar uws forlern,
« Y habbe 't redden. 'k Jou to 'n wenje
« Ien diel fen 't lân foar wijf in bern.

« Mar wer is nuw dy greate fjuechter,
« Dy RANULF mei sijn swird forsloeg?
« Hy jou uws 't fonnis hjír as rjuechter,
« Dy ijnne nead my 't libben joeg."

De Kening hie it wird pas spritsen,
Dear kaem ijnn' heege foarstneseall'
Ien faem, mei 'n prachtig klaed beditsen,
Forgnist mei goud in pearlepreal.

Doch fierwei boppe pearlen prijkjet
  Hjar eansicht ljordich, blier in sæft,
Wer frouwne swietigheit uwtkijkjet,
  Foriend mei heege mannekræft.

« Dit is ien spruwt fen Udolfs teamme,
  « De schienste blomme uwt Friso's tuwn,"
Sprijk Hengst, « Romixa is hja neamme,
  « De kræftigste uwt uws ridderbuwn.

« Hja is uws neie kampstrijd folge,
  « It stielen wapenreau oantein,
« Hja is 't dy Ranulf 't hert trochdolge,
  « In dy de Scotten het forslein.

Hy swy't. — De goune bijker blinkjet
  Rju ijn Romixa's rjuechterhân;
Hja roppet, wijlst hja ljordich drinkjet:
  « Habb' lok, o foarst fen 't Britsce lân!"

In mei hjar huynichswiete lipkes
 Jout hja ien patke oan Vortigern;
Mar reitst pas mei dy thauwertipkes
 Sijn muwlle, æf hy wier gled forlern

IJn minnesjochtme. « O nommel swiete!
 « Drink lok," dos gall't de kening 't uwt,
« In jou my dokken patke jiette
 « Mijn ljeawe bout! mijn goune tuwt!"

In dearmei onder 't bortlijk muwlkjen
 Fen tuwzen swiete ljeafde paen,
In onder 't drinkjen, guwchjen, tuwlkjen,
 Joeg Vortigern de faem sijn hân.

Ronixa, to sijn boasce willig,
 Ward njuenke lijtzen Keningin. —
Dit boasc wier foar de Brit loksillig
 In Fries in Sassen to gewin.

RONIXA joeg hjar to'n beleaning
It lân fen *Teems* in *Rhoter*-stream; (*)
Hja libne ijn wolfeart, oan hjearm Kening
IJn trou forknoat, as ijnlans teamm'.

In wier dy loksteat net forwoaste,
'Troch schorting, dy de wrald fornielt,
Den wier eak 't swird ijnn' schie forroaste,
De Fries in Brit wier nea fordield.

T. P. TRESLING.

(*) *Kent.*



# DE FRJUENEN IN IT JIELD.



Az yen great keapman, dy 't yen bulte jield ijnne wråd hie, fry sijck wier, die it him wackere ny, dat twae æf trye fen sijn beste frjuenen him naet reys besijkene in to spreckene. « Dat wol ick wol ljeauwe," sey sijn boekhâder, do er dy dearoer sijn nead klagge, « jæ doarre naet onder jon eagen komme, om 't jæ « moastene foar eerjister jo it jield al betelle, het jo « jearm forlijnne jier liend habbe, in jæ hinne joe nogh « naet ijn steat om it jo to foldwaen." « Schoe dat de « reden wezze," andere de rijcke man, dy tijgge wirdig wier, dat uwz ljeave Heere him mey sijn gaven seynge, « rin du den gauw ney jearm to, in siz, dat ick nin

« duyt meer fen jearm habbe moat, in dat ick jearm
« freege om harren to kommen, om de quiteerde obligaesje
« to heljen. *Ick hab mijn goede frjuenen ljeaver az
« mijn jild.*"

(Uwt it Tjutsch fen Liebeskind.)



# DE YERE DEAD.



IJnne yere moarn kaem yen pruwzig famcke ijnnet hoaf om blomckes to ploaytzen. Az jæ nu by yen roazebeamcke kaem, sæg jæ dat de knopkes, trogge douw bedrippe, jiette naet ontsletten wierne, in sey: « ick
« schil jiemme hette sitte litte, to 't de goune sinne jiemme
« yepene mey, den schille jiemme moayer ontluwcke in
« swieter ruwckje."

Jæ gong oon har wirck in kaem oppe middey wer. Dogs jæ fuwn de yene roaze fenne wiermen tobijtten, de oare fenne sinne fordruwge, forschrompele in forwijlle. Schriemjende forlit jæ it hoaf in ploacke de oare deys ijnne yere moarntijd de blommen.

Uwz Hymmelheyte roft sijn ljeafste berntjens ijnne yere moarne uwt dit libben to Him, foar 't de striellen fenne sinne jearm forschrockje, foar 't dewiermen it to prickje. It paradijz fenne lijtze berntjens iz de heegste treppe fenne silligheyte; dear kin de fromste minsche naet to opklieuwe, om 't sijn siel iz mey it fuwl fenne wråd oerwalme.

(Uwt it Tjutsch fen Krummacher.)



# IJN IT ALBUM

FEN H. B. H. TO LIEAUWERD.



Nin ting blieuwt foart ijnn' selle steat
    Hjir oppe wijde wråd;
't Forgiet, 't fordwijnet, het wy sjean',
De tijd het alles, wer my tjean',
    IJn sijn altwingjend' wåd.

Dat macket faeck it libben swier,
    In moeyte- in pleagenfol;
Want rint uwz 't lock nuw jiette mey, —
Moarn iz 't, mey al sijn nochte, wey, —
    De tijd breckt alles dol.

In dogg', æf 't faeck al tjin mey gean,
Blieuwt uwz it libben swiet;
Trog frjuenschip (sill'g wae frjuenen het!)
Wirt steez it lock wer heager set,
In fielt me nin fortriet.

Forjit, o Frjuen! him dearom neat,
Uwz trouwe frjuenschips-buwn!
Jæ blieuw ijn nochte, blieuw ijn lest,
Lijck az forhinne, oprjuecht in fest,
Oonn' leste libbensstuwn!

*Den Haag*
8 fen Rispmoanne
1832.

J. C. SCHULTZ JACOBI.

# IN ELEGIE, OF KLEILIET,

OP IN

## *DORPS TJERKHOAF.*



De joonklok, hark! belet der 't stearren fen de dei,
In baltend' wijnn' de kij sloeg oer de weide hinne;
De ploeiers kroepp' nei hoes lânz 't wurgsum paad in wei,
In litt' de wrâd oon mij in tjuesternisse allinne.

It schijmmerjende fjild falt wei ijn 't naat for 't æg;
It steatlijk stille swurk lit oors nin loed meer here
Az 't snoerjen fen de toer, dij draaiende om my flæg,
In 't bel-getingel, dat ijn sliep sjongt ei in weren.

Ik hear fen jinder toer, mei klimmer omklaaid, jiett'
't Swiermoedig goelende oeltje' her leed de moanne kleien
Om him, dij deun forbij her tjuest're wenning giet,
Az woe hij uut har âd in ienlijk rijk har jeie.

Hier, oender dij swiere esk in taxisbeam sijn schâd,
Wer seade heapen ierd' formoudje, bleat in iepen,
Lizze, elk ijn 'e lijtze went, dy hy for altijd hâdt,
Al de forâders uut dit roege dorp te sliepen.

It luftig wijntjes loed bij'e wiereek-stoom fenn' moorn,
In 't tjitjen fen it sweal uut 't nest, fen strie opmekke,
De hoannes schelle kiel, de wearklank fen de hoorn,
Kinn' har uut dit leeg bed naat meer opr̃oppe in wekke.

Nin fjoer slacht op har hurd for har ijn loagjen op:
Nin beusig wijf sil meer mei 't jiemmetijtten piele:
Nin berntjes tjout'rje: Mem, heit komt! In klieuw' heit bopp'
Op 'e knibbels om de elkoar misgunde tuut te dielen.

It rijpe noot foel jamk for dizze' her sichten del
Jamk habb' jae foergen trog de hurde kluten jagge:
Ho blijd gieng' jae mei 't reauw te fjilde, boetten quel!
Ho boegde it bosk for har oerhurde bijlle-slaggen!

Jou, steatsucht! spijtgnijs naat om dizze ljues leeg lot,
Oernuttig bodjen in formeits, ho grouw 't mocht wezze:
Jou, greathans! drieuw mei har kâdlaaitsend naat de spot,
Heer jou 't rjuecht in sljuecht dwaan fen de earme ljue foorlezzen.

't Pohei mei wapens in de steatlijkheit fen macht,
Ja al, wat jild in al wat moaiens uus jaan kinne,
't Wurt al trog de oere fen de dead allijk ijnwachtt'.
In 't paad fen gloorje liedt nearne az nei 't græf uus hinne.

Jouw har de schuld dogs naat, jou, troggreathartig man!
Dat nin onthâd har græf der 'n erepronk woe schinke,
Wer trog 't heeg tjerke-wulft it lofliet az de brân
Opfljuecht ijn koorgesang, dy 't swollende dogt klinken.

Kin in mooi opmakke urn, kin 'n libb'ne morm'ren kop,
De rinnende ame wol to bek her went ijnroppe?
Wekt 't loed fen ere in prijs it swijend stof ek op?
Blieuwt 't kâd in doaf deads ear for flaaierij naat stoppe?

Licht leit ijn dit lapke ierd', wer nimmen ooit om tocht,
In hert, iens heappe-fol fen Hijmmelske sjongflammen,
In hân, dij iens de stoak fen steat swaaid habbe mocht,
Of 't minskehert betjoend mei 'e libb'ne lieres amme.

Mar wittenschips greät bled, rijk ijn tijds roof, is net
Ien ink'le reis sels for har æg leid in ontfâde:
Kâde earmoed het har ijn har ed'le rin oplet,
In de floed fen har geest trog strange troost tjinhâden.

Ho mennig edel stien, ijnklear fen glâns in schien,
Mat ijn 't piktjuester in ongroonber see-hôl blieuwe!
Ho mennig blom sjiet op, bloeit uut, sjoen fen naat ien,
In lit har swietens ijn de wijlde loft weidrieuwe!

Hier kin wol 'n MARTENA, dij mei in hert, nooit bang,
De lijtse twinger fen de bern jinstien het, reste:
Of 'n stomme GIJSBERT, naat forneamd trog swiete sang:
In GOSLINGA, dij 't lân foorstoe in rett' te beste.

Te laaitsen om 't gedrijg fenn' dead, fen pijnne in plæg,
De luusterjende ried 't hânklappen oaf te twingen,
Har oernut libben klear te lezzen ijn 't folks æg,
In ijn in laaitsend lân de mijlde oerfloed te bringen,

Forbea har lot har; 't lot, dat har deugds frakke groed
Naat inkel opkeerd het, mar ek har misdwaan lette,
Forbea har 't wadjen nei in troon trog minske-bloed,
In dat for ore ljue har harte-door bleauw sletten;

't Leerde' har it dwesten naat fen de ed'le schaamtme' har fjoer,
Of dat it pripkjen fen 't meiwitten bleauw beditsen,
Noch 't hert fen oerdaad in heegmoed te follen, oer
Alle egen, mei wiereek, oon Sjongfaams flamme ontstitsen.

Fier uut it lijtse roon, wer 't roeg formeits har dreauw,
Hie nooit har sob're winsk it leerd om om te dormjen:
Trog 't ienlijk libbensdal, wer men nin berg bekleauw,
Gien' jae har stil paadlânz, smout for de wijn in 't stormjen.

In brosse oontinkens peal stiet hier sels jiette oerein,
Opdat quea minsken dizze bonken nin leed dwane;
Dij, mei rouw snijwurk in mei in plomp rijm besnein,
Uus 't hiet, dat wij ien sucht oon har az offer jane.

De ienfâd'ge kunst schreauw hier har namme in âderdom,
Dij stanne hier ijn steed fen 't liet fen klachte in ere:
Jae struide hier ijn 't roon rju bijbelteksten om,
Dy, boere-prekers fen de deugd, it stearren lere.

Want wa het 't bitter-swiet fen 't libben ooit oafstien,
Om for altijd nou ijn 't forjittelboek te kommen;
Iz uut de bliere dei har waarme krijte gien,
Of hij sloeg 't long'rjende æg jiette ienris afteromme?

De siel, dij 'r uutschaat, lient op in ljeaf hert az stæf,
In 't ta geande æg sil jiette in ljeafde-trien forsijkje:
It loed fen uus natuur ropt sels jiette uut it græf,
In 't âde libbens fjoer blieuwt oender de ieske rijkjen.

Moolk dat in sibbe frjuen, der 'k oon dij deaden tochtt',
IJn dit rijm sonder kûnst har libben hab forhelle,
Az 't ienlijk tinken him het op dit tjerkhoaf brocht,
Dan freget, of men him mijn lot ris wol fortelle.

Dan seit him wol in boer, dij roeg sit ijn it burd:
« Jamk sægen wij it, az de dage ir trog kaam sjietten,
« De dauw spatte ijn it roon, sa red gieng hy in hurd,
« Ho hij der op dij terp de sinne ron te miette.

« Oon de foet fen dij boek, wans holle uus sa ta knikt,
« Wans âde wortels har sa fremd om hegens stekke,
« Laai hij oon oremstijd jamk lardig, onforwrikt,
« In stoarre nei dij beek sijn rin in boeltje-brekken.

« Hij koe tigt bij dat bosk, nou laaitsjende az ijn spijt,
« IJnkinnig malende in stil mompeljende, omwijnne,
« Bleek, foroer, ir ijn wei, az immen dij forslijt
« Trog sorge, of dij de ljeafde uut wanhoop wei dogt quijnen.

« Iens miste ik op in moorn him op sijn heuvel, eek
« Nei bij sijn ljeave beam in lânz in oer dij heide:
« De twade kaam, in jictte op de oere fen dij beek
« Kaam hij naat, noch ijn 't bosk, noch op dij hege weide.

« De tredde moorn, bij klok-gelied, 't folk ijn rouwklean,
« Sægen wij langsum him om 't tjerkhoaf hinne dragen.
« Kom, lez, want lezze kinst', de rijgels, dij hier stean'
« Hurdhouwen op dij stien, bij de âde scherpe hage."

## IT GRÆFSCHRUFT.

IJnne ierde har schurte rest einling sijn holle hier;
In jong feint, dij oon 't lok in ere nooit koe kommes

Ho earm hij kaam te wråd, de mooie kunst sæg blier,
In de swiermoedigheit het him az bern oonnommen.

Sijn hert dat wier oprjuecht, sijn mijldens dij wier great:
God leane' him dermei roem, woe him sa mijld betinke:
In waarme trien joeg hij oon de earme, oors hie hij neat;
God woe him jiette in frjuen, 't wier, wat hij winske, schinke.

Lit sijn mispassen ijn har frealke in tjuest're went,
Wol sijn fortjiensten uut har græf naat meer opweitse!
Wer har, ijn frese in hoop, beide de rest is gind,
IJnne schurte fen har Heit in God: Dij sil 't wol meitse.

Uut it Ingels fen Graij forfrieske trog
R. POSTHUMUS.



# IEN DROAM.



Az min juwnz op bed ijnne dollejorum recket, in uwz tinzen, az ien heap langschonckte miggen, treg eltjoor teysteret, den kin min er faeck raer bykomme. Ick wol mar sizze, dat ien minsche somz nuwer droame kin. Sa droamde ick hocker nachts, dat er ijnne Ljeauweter-krante stie, dat oppe eerste April 1834 de wrâd forgean soe: kreckt om toalf uwrre op dy dey soe uwz yerdkleat ijnne brân fleane. Ien perfester fen Frentjer hie dit greate ny'z opdien; de man hie it sjoen oonne placken ijnne sinne.

Dizze tijnge joe ien greate forsleynheyt ijnne gemeinte. Nimmen woe nog lieuwst sa ier ijnne hijmmel wezze. Mar der ir nin ontkommen, oon wier, woe elck ir him

eack ljieuwst ien bijtje foar ree-meijtsje. In mey ien flap wierne de minschen alleheul omgetten.

De manlue wirdden allegjerre lid fenne maetschippye fen matigheyt. Fenne frouwlue, dy nog graeg ien jier eaf tjien ijn dit trienendal, dat sa ringen ijn ien fjoerspyende berg foroorre wirdde soe, troghoastje woenne, fornoam min meer geastlijcke lieden az huwzlijcke bezigheyt. De âde wijven wirdden allegjerre sa smeudig az boeter, om dat se, azze har binnenste fjpenden, lijck az tjeppe keukenfammen, by it schienmeytsjen fen beerz, tjinwirddig de galle ir it eerst uwtnoammen. Ien pear boascke lue, dy oorz eltjoor ljeafde bewezene az katten in huwnnen, libbene nou sa fredig az duwckes. Ien oor pear, dat jearm echt lanzze wiete wey, trog it inketsflescke fen it gerjuecht, schiedde woe, stelde dit uwt in hoape, dat it nou fen sels lanzze droege wey, trog it fjoer fenne algemiene brân, wol locke soe; it schiedjen fen it houwelijck, dat jae mienden, dat de hijmmel sletten hie, nou eack oonne hijmmel oerlittende. Ien trog eerlijck amptenaer, dy ien lijts ongemackje oon sijn fingers hie, wertrog net allinne tinne goudbledjes, mar

sels gouden willemkes der oon fest klibbene, bettere, trogge schrick allinne, sa folle, dat ir nou neat meer oon hingjen blieuw az sijn gouden fingerring. Gjin ien notaris wirdde meer lestig fallen, om ien acte fen precario ta schrieuwen, in alle abbecaten masten oppe poot sobje; want elck woe lijck in rjuecht dwaen. Ja fenne sâtefisckman eaf, dy sijn nye pijkelhjerring nou wer âd neamde, tot oonne rjuechters ta, dy nou lijcke bang foarre Haedrjuechter wirdden, az wy foar har binne, wirdde alles better in godstjienstiger.

It die my ijn mijn hert goed, dat de purgatie fen perfester it kwea fuwl sa eagenschijnlijck eafdrieeuw. Lijckwols koe 'k it him net heulinal forjaen, dat ir de minschen sa 'n schrick op it lijf jaege hie; want dat it wier wezze soe, woe ir by my ijnne droam lijcke min ijn az tjinwirddig. Kom! togt ick, ick wol der iz mey dy man oer praete. Mey 'n wip wier 'k by him. Perfester! sei ick, het reden hienne jou ir foar, om dingen, dy jou sels, sa az ick fest foaronderstel, net lieeuwe, oon alle man, ijnne krante, az wierheyt, uwt ta feptjen, in der trog de heule wrâd ijn ien kleyhuwz ta foroorjen? —

Het reden ick der foar hie? sei er; der hie ick goede, wigtige reden foar: mijn plan iz neat minder, az de minschen allegjerre sillig ta meytsjen. — So!... sei ick; den woene jou derom de wrâd eerst ijn ien fagefjoer foroorje! — Gean sitten, sei ir; ick sil jou mijn plan ijpen lizze. — Ick gong sitten, in perfester, ney dat ir tryeriz bremd hie, begon, mey ien deftige stimme, doz ta redenerjen.

Sa sonnerling it iz, sa wier iz it dogs eack, dat de minschen nooit meer ney de hijmmel trachtje, az dat se de hel sjenne. Ir binne derom gjin bettere hefbjemmen, om de delsonckene sedelijckheyt op ta rjuechten, az forschrickelijk dreygjende foarspjeldingen. Hier mey kin min, ney mijn ijnsjen, de greate heap folle better ijnne stocken hâde, az mey sedepreeckjen. Fen âdz eaf, hat ien foarspjeldinge fenne heule forwoastinge fen uwz planeet altijd alles bekeere. Nimmen iz dogs sa forstocke, dat hy net lieeuwer ijn him sels keere wol, az ijnne opspjalckte muwlle fenne hel stappe, eaf dat hy net eafkes foarre ondergong fenne wrâd, de wrâd frywillig farre-wol! sizze soe. Litte uwz boppe dat de tolleaze

bekeeringen op it stjerbed net hoapje, dat ir, az de wrâd, trog ien algemiene forwoastinge, ien deadbed fen ien miljoen mijlen lang in breed wirdt, ijn it heule lân net ien hurdneckige boasdoener eaf moardner oonne losterzijde foar jild meer op ta schommeljen wezze sil, mar wol heule legioenen rjuechtfirddigen oonne rjuechterkant? In dit iz wier foar uwz, in foar alle kerstenlânnen, sels foar Parijs. Derom leyt it ijn mijn plan, om de minschen fen tijd ta tijd, sonder mis, de heule forwoastinge fen uwz yerdkleat foar ta spegeljen. It iz sa; in ick wit it lijckegoed az de beste, dy my dit foarre schijnen smijte wol; ien bekeeringe, dy hier op folget, iz eygentlijck neat oorz az ien galgebekeeringe. Mar bij ien berouwhabbende galgepatjient, blieuwt ir dogs altijd ien delplofsel oer fen silte trienen; in dit kin ta minsten neyerhan wirckje az ien heilsum wondersât.

Jou fiele wol, — gong perfester foart — dat de foarnaemste klim in it echte bekeerjende just leyt ijn de mey dey in uwrre ta bepalene tijd. Om nou ta sorgjen, dat de gewoonte de opweytsjende kreft fen it geneasmiddel net forswackct, mat dizze oonkindinge net ta faeck pleats

habbe. Derom wol ick op sijn heagst trye 'r iz, mey dey in datum bepaelde, forwoastingen fen uwz wrâd ijn ien ieuw oonkindigje litte. Sa dwaende sil den ijder minsche-geslacht socken hird ta fordouwen pil uwt dizze theologische apteeck slikke matte.

Der min nou, — forfolge perfester, — mey dizze warme dey net altijd az brânijzer in helsche stien foar uwz suwnneg wijld fleack oppe lappen komme kin, wol ick ijnne tussche-tijd de eangstme hette libben hâde trog lânpleagen; wer trog den eack hette eafwickselinge ijnne foarspjeldingen komt. Sa kin ien yerdbevinge de gemoeden iz tijge kreftig riere, om dat den de wrâd ien grutte preekstoel wirdt, dy toezen forstocke sielen formurwet. Pest, honger-nead, wetter-nead, in foaral de cholera sille heerlijcke uwtwirckingen dwaen, az se ijn it forschiet trog de iene eaf oorre profeet forteand wirdde, om dat it tjuester oonnaderjen fenne illinde de minschen folle hirdder oontastet, az de illinde sels dwaen kin. In oon profeten hoaft it nooit ta haperjen. *IJntje Jans*, in sock folck kin min hier in der bye ruwz opstean litte.

Nou leyt it, — sei perfester fiorder, — eack nog

ijn mijn plan, om de tjercken allegjerre by eafbraeck ta forkeapjen, in de domeny's stiltjes uwtstjerre ta litten.

Perfester! perfester! — sei ick, — nou wirdt it my ta slim. Ick lieeuw dat it jou ijnne plasse scheelt. — Hoe nou? — sei er, — tjercken wirdde nou ijn it forfolg mar onnodige stan-ijnne-weyen, in domeny's djoerre kostgongers, dy min alle beide schien misse kin, in dy oorz oonne rijckste, in derom eack oonne wijste, lieuwe fen uwz lân (floreenpligtigen sizze ooren) faeck nog rjue hersenschraebjen in jild kostje sille.

Ick woe hier nog hette tjin sizze; mar dit koe perfester, sa az it lijcke, net feele. Hy wirdde driftig, in packte my oon, om my de doar uwt ta smijten. Dou dijwelse gick! sei ick; in ick joe him ien fikse tirwinckel.

Hey! roap mijn wijf, — dy net wiste het har oerkoam, dat se op bed bruyen fen my krijge, — het scheelt jou?

Wecker wier 'k. — In nou koam it my ijn 't sin, dat ick dizze foarslag ta sedelijcke wrâdsforbettering lezzen hie ijnne gedachten fen Jean Paul.

J. G. van BLOM.

# OON YEN LJEAVE FRIEZINNE.

(YEN NEYFOLGING.)



Ljeafst mey ick ien famcke
  Fen heytelânsgruwn;
(Nearn' moyer, nearn' swieter,
  De wrâd ijn it ruwn!)
In den wol de seftste, —
  De schienste dearby.
IJn 't kirt, ljeafst ien famcke
  Dy lijcket op Dy.

J. C. SCHULTZ JACOBI.

Foarjiersmoanne
1834.



# KLEAN MEYTZJE DE MÂN.



IJn dizze fjouwer wirden iz yen bulte wijzheyte beschuwlle. Jæ binne dy kaeye, deartrog de forwonnerlijckste foarfallen, dy so folle minschen in dy wijze ljue it mearst onbegrijpelijck foarkomme, yepensluwtten wirde. Jæ jouwe yen minsche it beste in it yenigste middel oonne hân, het him al dy noflijckheyten besorgjet, dear it greatste diel fenne minschen de noaze oon stiet. It binne gicken; dy har salme in oarre minschen wijzmeytzje wolle, dat greate fortjiensten, ljeafde foarret Heytelân in frommens, dat allinne oprjuechte deugd in forstân fen uwz greate in romrofte mânnen macke kinne. Ho onfoarantwirdelijck binne uwz leermaesters in sedepreeckjers fenne onhuwglijckste tijdden mey uwz, earme minschen,

omsprongen! Wierto tjienne uwz dy benauwde oertinssingen, dear jæ uwz altijd mey omme earen smijtte, in dear jæ jimmerwey oer jeuzele. Klean binne it, lockfolle klean. Klean allinne binne it, dy uwz socke dingen by hânnenfol to goaye, dear deugd in fortjienste, frommigheyte in ljeafde foarret Heytelân ney smachtgje, dogs dy jæ naet berecke kinne. Wae kin oppe wijde wrâd hette betinsse, dear me meer om laeytzje moat, az yen fromme in eerlijcke tjearl, dy ijn yen gemiene plunje klaeyd iz; in dat kin ick folstreckt naet feele, az docken fent, om 't hy from in eerlijck iz, mient dat men heeg by him opsjean in him bewonderje moat. Ho folle jierren moat er him trog honger in forachtinge trogwijnne, foar it dy ljue, dy trog. jearm klean by alle minschen ijn eere binne, de noaze naet foar him optjeane. Yen schrille in schromfolle neykomming fen het er plicht mient to wezzen, bringt him ijn trijttig jier naet so heeg ijn eere, az er trog moaye klean ijn fjouwer in tweyntig uwren opklieuwe kin.

— — Sjogh dear stiet er, dy sljuechte in rjuechte, dy fromme, tijgge bewittenschippe mân, dy mân fen

fortjiensten, dy sonder oarre ljue to forrijffelen oon it brea komt, dogs by wae dearom eack schreale hâns kokenmaester iz, dy sijn Foarst trouw tjienne in houndert ljue trog goede rie locksillig macke het, dy mey stringe behoedsomheyte it rjuecht fen fortraeppe widdouwen in forstaete weesberntjens fordegene in nimmen yen scheytzen ontfremd het. Dear stiet er, de oprjuechte ljeafhaber fen sijn Heytelân in fen sijn lânsljue; dogs al dizze fortjiensten wirde fortjuestere trog sijn âdmoadrige muwtze, trog sijn belaeppe baeytjen, trog sijn forslijttene boxen, trog sijn mey traen smarre fetlearre schoe. Uwtte wey, uwtte wey moat er gean. Uwtte wey wirt er smijtten, az er naet gouw hacken-op spijllet. Dear komt yen greate gick, mar mey sijde in goud omhinge in oppronke, dy it swit fen sijn bedragene cryeteuren oppe rock sitten het. Sijn holle, az iz er eack neat ijn, wirt bewondere, om it dy fen *pommade* stjonckt, in it bosch hier so bjuestere heeg oon trye kanten opstritsen iz, lijck az it er yen interbolle iz mey twae hoarnen oppe kop. Sijn yenigste wittenschip, dy it er het, iz dat er him oppen noflijcke menear buwgje kin. Hie er

forstân, so schoe er al sijn segstien foarâders beschamme, dogs nu, lijck az brauwe berntjes past, het er uwt heegachtinge foar jearm him beflijtige, om naet forstânniger to wezzen, az jæ wezt binne. Sijn hert iz so ondogens, az sijn stommens it tolit. Hy het nin bijt leerd, het oon it Heytelân æf oon him salme tjienstber wezze kin, in itjinge dear er oare minschen pleysier mey dogt, dat binne naet oarz az compleminten. Hy borget in bedraget, spreckt moaye wirden in floytjet. — Nu hy him sjean.lit, iz dy brauwe mân al heelegearre forgetten; in dy mey fen gelock sprecke az hy uwtte foetten recke iz. Wirt him dan onrjuecht dien? Dy Gick! Wierom het er nin better klean in nin minder fortjienste?

Min dogt forkeerd, az min oppe wrâd schrollet, az it jæ nin acht jouwt op fortjiensten in er nin eagen foar het. Dat dogt de wrâd naet; dogs min moat har de eagen trog glânzige preal yepenje, inne muwlle trog yen hoafsch lawaey oome gong bringje. Kin de wrâd it holpje, az yen greate gaest him ijn âde fodden in flarden bestopjet? De wrâd iz allijck yen comecdje, in

oppet tryater hâde wy nimmen foar yen prins, az hy moat lijck az yen prins klaeyd wezze. Alle oonschoagjers habbe naet so folle patiensje, dat jæ oon it eyn fen it spil to wachtje kinne. — — —

Om it wy nu oonne klean allinne de greatste wirdy fen uwz fortjiensten to tanckjen habbe; so fijn ick er nin bien ijn, om fest to stellen, dat er naet folle ljue binne, dear ick so heeg by opsjogh az by uwz schroor. Ick gean faeck by him ijn sijn winckel, in næ sonder yen hillig schriljen, az ick sjogh ho fortjiensten, deugden in fornimstigheyte fen onder sijn scheppjende hânnen wey komme, in mânnen fen bylang trogge steck fen sijn nuddel uwt it naet ijnnet ljeacht springje, lijck az it eerste hijnzer oonne oere fenne see snouwjende in brinsgjende foar yen dey kaem, do Neptunus mey sijn grouwlijcke tryetân ijnnet sân stieck.

It iz nog naet folle wijcken lijnne, do it ick reys by him kaem. Ick fuwn him ijn yen brol fen seafte sijde in glimjend lecken, wieruwt er eerwirdige mânnen in greate ljue macke. Hy snied so just yen steds domeny, in wier wackere liltz, om it it swarte lecken naet noagsum

wier om er dy eerwirdige buwck uwt to bijldjen. Oerre stoel hongen yen pear borgemaesters sonder earmen. Yen fen sijn feynten macke yen wolbetne grietman, dy fen sijn boeren yen feansjier lânhier opnomme hie, om sijn heegadelijcke fortjiensten oome minschen to forteanjen. Oppe teafel laey yen greate heap fen jonge kwasten, schrieuwerckes in sock slach; moaye heertjes dy de famckes neye hacken sjeane, in dy haest naet so lang lijckene wachtje to kinnen, to it jæ harren ijn al jearm moayens oonne famckes koene sjean litte. Ondere teafel wier yen great pack fen grouwer leckens in minder goedjen foar wijze mânnen, ambachtsljue, lijtze keapmântjens in oarre lijtze borgerminschen. Twáe jonges, dy nogh naet folle leerd hiene, sieten bye door, in probearrene oft jæ yen rock foar yen rijmeler macke koene. Ick stoe bye maester-schroor meye hoed ijnne hân, in bleauw dear langer az yen uwre, ijnne selle onderdienige hâding stean, lijckaz ick dogh, so faeck ick my ijnnet selschip fen greate in forneame ljue befijnne. Uwz schroor iz docken heegachtjeud in foreeringefol swyen fen my wol wind, in freeget my næ neye reden.

Hy wit wol, dat ick yen danige achtinge foarre wonderdiedige klean habbe. In dat iz eack binlijck. It binne dogs de klean, dy wy oonne mearste greate ljue foreerje. In om it uwz de lichemen, dy ijn dizze fortjienstfolle klean sitte, naet scheele kinne, in fen nin bylang lijcke; so iz uwz opleyn, dan eack yen onderdienige hâding oon to nimmen, az wy dy klean sonder jearm tofâllige lichemen sjeane.

So opteyn az mijn oertinssingen binne, az ick dy wonderfolle wirckingen fen uwz schroor ijn sijn winckel oonsjogh, so leeg tommelje jæ foar it greatste diel fen mijn forneame lânzljue, az ick yen uwtdreagerswinckel foarbygean. So yen winckel iz foarre klean it selle, het foar uwz yen bientjekouw iz. Hier bestiet nin onderschie meer. Faeck sjogh ick dear it æfleyne baeytjen fen yen fornimstige tzearl fredig by it klaed fen yen rijcke jildwolf lizzen, in it iz wol reys bard, dat it jecket fen yen schoallemaester boppe oppe swarte rock fenne schoalleopsjeaner hinge wier. Moeylijcker nogh iz it, az dy prealjende pronckerye de heegachtinge foar it minscheding, het er ijn wenne, oerlibbe het. Jæ habbe my yen mey

goud ombearre steatsyklaed sjean litten, dat de forwonderinge fenne it heele lân opwecke, in waems heegheyte trog follc hongerige rijmelers uwttoete iz, dogs op it lest dy lompens fen sijn cryeteuren ijnne uwtdreagerswinckel hie ontrinne moatten.

Foar it ick dit stick besluwtje, moat ick jiette het oon it forstân bringje. Ick hab so goe wezt in hab bewijze, dat de klean de ljue fen fortjienste meytzje; to yen forjildinge fen dit mijn wirck freegje ick yen ding, het lijcke binlijck iz.

Dy ljue, to waems fortreastinge ick dit spreckwird uwtleyn in kinber macke hab, in dy nin oore fortjiensten befettje, az dy jæ oonnet glanzjen fen jearm klean to tanckjen habbe, moatte eack so rjuechtfirdig wezze, dat jæ dy eerebetjuwgchjingen, dy oonne klean macke wirde, naet op jearm eyn reckening stelle. Dat giet harren lijckewol naet oon, in it iz yen onforjouwlijcke tjievery, az jæ dy hilde oonnimme, dy de minschen oon jearm klean bringje moatte. Schil ick onderfijnne moatte, dat min naet om mijn sizzen jouwt, in, lijck az folle ljue dogge, foartgiet omme fortjiensten fen jearm klean har

salme to to reckenjen, den moat ick in mijn goede, frjuenen harren yepentlijck beschamme. Wy schille den de teal fenne compleminten foroorje, in az wy docken tzierl miette, naet oorz tjin him sizze, az: « Mijnheer, « ick hab dy eere oon jon baeytjen mijn onderdienige « eerebetjuwging to meytzjen. Ick befel my ijnne gena- « dige hoede fen jon djoere monteering. De Hijmmel « sparre nog folle jierren jon tryekante hoed, jon fijne « swartleckensche rock in sijdene mantel foar uwz tjercke « in foarre gemeynte, in so foart."

Neyschrift. IJn dit selle eagenblick fornimje ick, het ick naet wit az ick it winschje schil, az naet. Foar dy ljue, dy meye fortjiensten fen jearm klean, lijck az ick so just seyn hab, yen greate forteaninge meytzje, wol ick dit geheym to yen warschouwinge ijn fortrouwen sizze, in ick wol naet dat jæ dear fen praete. Jæ habbe bytocht ijn dizze tijd, dear jæ allerhânne malle pracke-zaesjes habbe om oon jild to kommen, dat er ijnne nye mode-ijnstellingen yen artijckel ijnpleatse wirde schil: « dat nimmen yen moay klaed oontjean mey, az er it « naet betelle het, in dat dearom eltz dy quitânsje fenne

« leckenkeaper in fenne schroor ijnne buwse habbe moat."
Het schil dat yen spil jaen, in hofolle treflijcke klean schille uwt uwz eagen fordwijne! Dit foarnimmen, moat ick sizze, iz slim bytocht in eack binlijk, in min kin it socke ljue az de leckenkeapers in schrooren naet quealck nimme; mar it iz tinckt my, dogs yen bijtjen to bot. Rju folle minschen, dy nin jild in nin fortjiensten habbe, in dy jearm oonsjean lijckom allinne trogge kosten fenne keapljue in fen jearm cryeteuren steande hade, schille onderfijnne moatte, dat min harren meye liende preal fenne klean eack alles æfnimt, het harren great, ljeafwirdig in foarneam macke het. Het schil er fen dy goede ljue wirde? Ho benauwde leeg schil it ijn it forfolg ijn foarneame gearkomsten wezze!

(Ney it Tjutsch fen RABENER.)



# A D G I L L U S.



We sit der op sijn foarstne-trean,
Omjoen trog rie in lijfsteaffieren?
Ick sjug geseinten foar him stean,
In ijn sijn hân ien roll' pampieren!
Sijn eansigt gleanst fen wirdigheyt,
In kenincklijcke majesteyt:
Mar de eagbraeuw frons'let; grijm in tjuester
Sjugt hy de fremde boden oon,
Az wierne jae, ta leed in hoen,
De wey fen 't rjeuchte in fromme bjuester.

Adgillus iz 't ; 't iz Frieslanz Foarst,
Dy romfol oonne wrâd bewijzet,
Dat, — wae sijn wird eack scheyne doarst, —
Hy fen forrie in ontrouw ijzet.
Dy, az ien eabel folck'nefâd,
De werleaze onschild hoasck bewadd't,
Tjin dy in rjuecht in pligt forwringje;
In, wae him ta onteab'len sogtt',
Fortjinne schamme swijljen dogt,
Foar 't eag fen dy sijn trean omringje.

Wilfridus, 't fromme tjercknebaed
Ta York ijn Ing'lan, op waems wânle
De laster salm nin smetje spraet;
Ien ingel Gods ijn al sijn hânle:
Dit onschilds-bijld, 't forrie ta 'n doel,
Forjaege fen sijn bisscops stoel,
Forlit ta moeck Brittanjes seammen,
In tjucht ney Rome, om lijck in rjuecht,
Ney him, dy salm it lot besljuecht
Fen foarstnebloed in kenings-teamen.

Mar daemsteeg wirdt de wiffe see:
't Is eaft jae 't onrjuecht ney wol folgje,
In 't schip, forteyn ney Franckrijcks ree,
IJn 't diepst fenne eafgruwn sil forswolgje.
Jae smit it ringen wolkneheeg,
In ploft it rimpen wer omleeg,
In drijg't sa 't schips-folck tuwzen deaden,
In slingeret, lânz klip in sân,
Har dragt ijn 't eyn op 't Friessche strân,
Ney 't trogstean fenne greatste neaden.

De Goadsman, dy sijn ropping fiell't,
Sjugt hier ien heeg're hijmmel-lieding:
De Fries, dy nog foar Wodan kniell't,
Mat eack trog him de sill'ge bieding
Fen 't Hijmmelkeningrijck forstean.
Gaeuw stiet hy foar Adgillus trean
Mey seed'ge moed de Foarst ta smeeckjen, —
In hoasch forkry't hy fryheyt, — om
De blymie fen it Kerstendom,
Oeral foar 't Friesne-folck ta preeckjen.

Allijck ien laem, dat nimmen deart,
In restlijck, ijn besletten weyde,
Trog frees bekroept, noch wolf forfeerd,
De gersckes scherret fenne greyde,
In ijn it koele beamteschaed,
Wer kroed in blom him 't restbod spraet,
Him delfly't, az 't him tinst ta resten;
Sa onbekomm're libbet nuw,
Befeylige trog Friessche trouw,
De Goadsman, buwtten eangstme in lesten.

Mar ninter wirdt de hel foldien.
Al iz ijn Ing'lan 't goe forsticke,
In dy it siedde fluchtjen gien:
Hy foel nog net, op waem jae micke.
Jae braeckt wer 't gif uwtte eafgruwn op;
In pas wer-klinck't ta York de rop,
Dat WILFRID iz ney Franckrijck teynne,
Eaf 't dijvels-brod drieuwt, fuwl in kwea:
De Bisschop mat tabek eaf dea,
Formordde eaf wer ney Ing'lan seynne.

Wea 't lân, waems Kening iz ien bern!
Der sjugt min 't kwea de rijcksteaf swieren,
In eer in deugd in rjuecht fortjen,
In de onschild neye finz'nis fieren.
Sa wier 't ijn Franckrijck. Ebroin,
Ien wrigge ijn diedde, ien minsche ijn schijn,
Dy 't kwea mey dealsck formaeck oonfearre,
Ontwrong de swacke Kenings-hân
It stjoer in leydsel fen it lan,
Dat hy nuw ney sijn wil rejearre.

Mey lijtze moeyte iz dy beköft,
Om Wilfrid wer tabek ta stjoerren;
In mey 't formeyts fen hellenoft,
Sjugt hy sijn proay reez ijn sijn kloeren.
Mar gloepjende az ien tijger ruwn,
Formimt hy dat de Friesne gruwn
De Godsman ta ien frypleats tjiennet.
Nuw doar hy, om him oer ta jaen
Foar goud, 't forsieck Adgillus dwaen,
Dy moed mey Friessche trouw foriennet.

Tabek ! tabek ! du helle-stream !
Ta sa fier mogst' du hinne holje !
Nuw sil ien foarst fen Friso's team,
Dy ney dijn fuwlle born dwaen roljen !
Allijck ien stienrotz, ijn har feart,
De fjoer'ge gleaune lava keert,
Dy, moardsjeack, proay by proay woe meytsje;
Sa keert de stiell'ne deugd dy eaf,
In spatste uwt ien, az moude in tseaf,
Wer keen'gen az ADGILLUS weytsje.

Al iz hy eack ien heydensch foarst,
In buwn oonne âters fen sijn âden,
Mey de affears-eertjienst hat sijn boarst
Jearm âde deugd in trouw behâden.
Wey, namme-kersten! wey! hier wey!
Dy wird in eeden, dey oon dey,
Mey 'n laeytsjend eansigt doar forkrachtje!
Wey! fier hier wey! — Nee! kom in leer
By 'n heyden 't wierre fiel fen eer!
In wol net meer de deugd forachtje!

Kom! wol him ijn sijn greatme sjen,
ADGILLUS, Frieslanz eer in gloarje,
Waems namme ninter giet forlern,
Mar glånsfol prealt ijn uwz histoarje!
Kom sjug him ijn sijn wirddigheyt,
Meer great az kenings-majesteyt,
De foarst, der Frieslan grutsck op boaget;
Foar wae, ta 't eyn salm fenne wråd,
De wierijck-flamm' by jong in åd,
Oppe åters onfordoafber loaget.

Der sjug j' him op sijn foarstne-trean,
Omjoen trog rie in lijfsteaffieren!
Der sjug je de geseynten stean,
Belest mey EBROÏNS pampieren!
Der 's WILFRID salm in al sijn lie
Ta midden fenne kenings rie! —
Elk baernt fen langst de Foarst ta hjerren:
Hier hopet min op goe bescheyd;
Der bidd't min om biermhertigheyd,
Az de uwtspraeck 't foarspoeck draegt fen stjerren.

Mar nimmen kin nog 't from gemoed
Fen Frieslanz kening ijn sijn weerde.
Der klinck't sijn stim, in goe in tjoed
Forbaest fen 't jing' hy seag in hearde.
« Lez op dy brief fen Ebroïn,
« Dy, fuwl az 't giftigste fenijn,
« Wer mey ea slang eaf nierre smelte,
« Ta lang reez ijn mijn hannen wier!
« Forschoer den dit forflockt pampier,
« In lit de flamm' de sticken frette."

Sa spreckt hy, — in op 't eagenblick
Wirdt allès ney sijn lest folfierre.
De boden steanne oerstjelpt fen schrick,
In Wilfrid stiet trog njue ontrierre.
Sa treft ien felle blixme-striel
De rover, dy mey 't blancke stiel
Ien freed'ge reys'ger siick't ta deadjen:
Mar de eynne wreade blixme-schigt
Fordrieuwet de eangst, mack't de amme ligt,
Him, waem de rover togt ta scheadjen.

Nuw stijgt ADGILLUS fen sijn trean,
In keert de reg ney EBR'INS feynten,
In lit har rea beschamme stean,
Az 't wirddig lean fen hel-geseynten:
Mar fjoerig druwckt hy WILFRIDS hân,
Ta 'n teycken, dat de ijnsleynne ban
Trog Frieslanz Foarst nea wirdt forbritsen.
In WILFRID fielt him 't herte fol;
Sijn eagwel rint, hy knibb'let dol,
In 't rijckwirck wirdt sijn God ontstitsen.

J. G. VAN BLOM.



# TOAST OON IEN BRUGGEMAN.



Az de ljeave linte-seaftme
  Yerde in beam in blom forjong't,
In it tiere nachtegealtje
  IJnne griene bosschen sjongt;
Den mat alles minje, pearje:
  Eltjom wol sijn ljeafste hâ.
Damon fielde eack dizze driftme:
  Himmel! jou jon lock der tâ!

Ex tempore. J. G. van BLOM.



# DAMON IN PHILIS.



PHILIS.

Ho falsch, ho boos
Iz dizze roos
Trog 't wiffe flinderke betritsen!
Pas patte it her,
Eaf 't iz reez wer
Ney oórre blommen hinne stitsen.
Siz, DAMON! — o! ick wit ir fen, —
Bin ick ir net, wae pattje y den?

DAMON.

Seft, ljeaf! gedild!
De roos hat schild.
Jae wier it flinderke al ta derten;
Want, o! sa ier
It hinne wier
Hat se eack har swiet foar 't byke ontsletten.
Siz, PHILIS! — o! ick wit ir fen, —
Bin ick ir net, wae patt't jou den?

J. G. VAN BLOM.

Ney it Tjutsck, fen WEISSE.

